- 9 Juli 1939 - إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ. (القرآن) Taoen ka VIII No. 26

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.




DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## CONSULTATIE-BUREAU.

Dina rohangan „gado-gado pers" A.M anoe kamari no. 25, tiasa djadi kaaos koe sadajana, tina perkawis ajana consultatie-bureau anoe diadegkeun koe pamingpin² kaom iboe, anoe toedjoeanana nangtajoengan kaom iboe sarawoeh bararoedakna, anoe meunang kararaan tina baloekarna laki-rabi anoe teu hade.

Maksoedna eta kantor (bureau) teh, nja eta ngadjeudjeuhkeun reudjeung mitoeloeng, sangkan kaom iboe noe kitoe nasibna bisa kadjait tina eta kararaan.

Demi kararaan kaom iboe tina baloekarna laki-rabi anoe teu hade tea, koe sarerea oge geus pada kamaphoem, sarta tjontona geus pohara pagoletakna, di sakoeriling boengking tangtoe babari manggihanana. Kajaning: dina sadjero idah, anoe diwadjibkeun koe hoekoem sjara, koedoe dinafakahan koe noe djadi popotonganana, tjoel djeun bae langka aja noe daek nolih deui; noe djadi anakna sarta miloe ka indoengna oge, sanadjan dina sagala roepana djadi kawadjiban noe djadi bapana, eta oge loba bapa anoe poho atawa mopohokeun maneh, tara nolih kana nasibna noe djadi anak, sanadjan teu atjan sampe oemoer (anoe masih aja di djero kawadjiban noe djadi bapa). Anoe sok kapopohokeun teh lain bae dina pake hakanna, sakolana atawa pasantrenna oge geus tara ditolih, ari miloe ka indoengna (popotongan bapana) mah.

Consultatie-bureau atau kantor nasihat noe di loehoer, njanghareup pisan sarta ngoeroeskeun pisan ka kaom iboe reudjeung baroedakna anoe nasibna geus digambar di loehoer teh, sarta nepi ka ajeuna, sanadjan oemoerna teu atjan sakoemaha lilana, malah beunang diseboet kakara dilahirkeun, geus mere hasil noe kabina-bina matak njoegemakeunana. Popotongan, anoe teu daek ngabalandjaan dina idahna, ajeuna mah sanggeus dioeroeskeun, toeloej poeroen njoekeupkeunana; boedakna anoe dipopohokeun, toeloej dibere pikeun kaperloeanana.

Dimana eta kantor nasihat pinanggih reudjeung kaom bapa anoe moeroegel, teu daek dibeberes dibawah tangan, toeloej dioeroes noeroetkeun kakoedoeanana; mimitina ka raad-agama di tempatna, geus kitoe dimana geus dipoetoeskeun kameunanganana noe djadi awewe, sarta noe djadi lalaki keukeuh dina emboeng maliharana, toeloej ditagih make djalan pangadilan, boh koe djalan landraad lamoen leuwih ti f 50.—, boh koe djalan raad-boepati lamoen koerang ti f 50.—

Prak-prakan pamingpin kaom iboe noe sakitoe moeljana, wadjib meunang toendjangan ti sarerea, geusan ngahadean masjarakat kaom Moeslimin, djeung ngagoengkeun agemanana.

Lakoening kieu teh, njoemponan kana kakoedoeanana hoekoem sjara Islam, geuning di tanah anoe djadi Kodina tea Radja Islam (amiroel moe'minin) mah, tjoekoep koe poetoesan noe djadi kodina bäe. Demi di oerang mah, lantaran kaajaanana henteu kitoe, koedoe aja poetoesan (vonnis) hoekoem nagara heula.

Kadjaba ti anoe keur dipadjoe koe kantor nasihat, sakoemaha noe kaseboet di loehoer tea, noeroetkeun bedja tjarita mah ieu kantor teh rek nganasehat oge ka sakoer noe rek laki-rabi, koedoe koemaha prak-prakanana, sangkan loeloes bangloes sakoemaha koedoena.

Tangtoe pisan dina mimiti mah meureun ngan sakoer istri anoe geus aja dina golongan madjoe (palinter) bae, noe bakal miboetoeh kana nasihat teh, tapi insja Alloh dimana geus kawentarkeun mah, moal datangka teu raboelna.

Koe sabab kitoe, katjida pisan perjogana lamoen ngajakeun kantor-nasihat noe saroepa kitoe teh di mangpirangpirang tempat sarta noe saloba-lobana, sangkan kaom iboe bisa katoeloengan sabisa-bisa.

Kana ieu oedagan pohara pisan mikapanoedjoena, sabab djalan noe saroepa kieu mah lain ngarempak hoekoem-Islam, tapi ngadjaga soepaja lalaki anoe sok ngagampang kana hoekoem agama, bisa kadjaga sakawasana. Demi ngagampangna tea nja eta sakoemaha noe geus maphoem djadi katjoeana kaom iboe, saperti midoea, mitiloe, miopat, teu karana alesan reudjeung kaadilan, atawa ngaheureujkeun (njieun kaoelinan) kana tolak, resep njangsara ka noe djadi rabi djeung salianna.

Kasakit anoe laki-rabi anoe saroepa kieu teh pidioebareunana atawa didjagana teh nja koe kantor-nasihat tea. Ari aloesna mah, moenggoeh keur masjarakat, nja koedoe dilarang oelah aja kasempetan pikeun kitoe, ngan orokaja ngaroeksak hoekoem Islam kitoe teh. Djadi kaom Moeslimin Moelimah mah moal aja noe bisa kaloear tina hoekoem anoe geus ditangtoekeun.

Koe timbangan geus tjoekoep pisan pangdjagana lamoen dina talek (ngagantoengkeun tolak) anoe geus dilonggaran koe agama dipepekan oelah ngan oekoer: lamoen kaoela henteu ngabalandjaan, at. henteu ngimahan, atawa henteu mondokan, atawa henteu makean djeung satoeloejna bae; koe noe djadi panganten awewe sanggeusna dibadamikeun samemehna reudjeung panganten lalaki, ditambahan noeroetkeun kasoengkanna, dimana koe noe djadi lalaki geus disanggoepan.

## Sasih katoedjoeh.

Sasih ieu teh sasih noe katoedjoeh, atanapi sasih ngawitanana kwartaal katiloe.

Nja dina sasih ieu pisan, sasih noe mantjat kana tengah-tengah taoen noe achir, anoe ngawitan ngaabotkeun pisan, langkoeng ti batan kwartaal kadoea kana poendakna djoeroe-moedi, margi tanaga kedah langkoeng kiat, langkoeng rikat.

Kantenan oepami ngandelkeun kana kakoeatan djoeroe-moedi sarengrenganana mah, hamo dongkap ka noe didjoegdjoeg, namoeng koe p a n g r o - d j o n g n a, p i t o e l o e n g n a para ahlina, tangtos sanadjan abot, moal djadi pambengan naon-naon, tangtoe ngagoeloejoer moal sakara-kara.

Koe margi sakitoe, soegri noe ngaraos wadjib njoembang kana waragad A.M. kanggo kwartaal katiloe, kedah saenggal-enggalna pisan kersa ngahadiahkeun.

Sanget diantos koe administratie meungpeung n g o r a keneh.

Hoermatna

D j o e r o e - m o e d i.

## Kade lali.

Dina strookpostwissel moegi diserat nomer abonne, soepados ngagampilkeun kana padamelan administratie.

Adm.




1. Naon anoe disebat Tarekat Naqsjabandie atanapi Kodarijah teh?
2. Koemaha oesoel-asalna (Tarichna).
3. „ pamandangan sjara' kana tarekat?
4. Koemaha sjarat-masjroetna asoep tarekat?
5. Dina sapalih kitab njebatkeun: Noe bade soeloek Tarekat kedah tabahhoer heula ilmoe oesoel, fiqih tasaoefna.
6. Naon hartosna tabahhoer.
7. Koemaha watesna tabahhoer dina ilmoe oesoel?
Idem dina fiqih?
Idem dina tasaoef?

Langganan No 2744.
(diringkeskeun).

DJAWAB:

Bab Tarekat koe A. M. sering dibahas, sapertos dina A. M. taoen 1935 boelan December No. 36. A. M. taoen 1936 boelan Januari No. 1 djeung boelan Augustus No. 22.

Kanggo njoemponan patarosan anoe ajeuna, manngga A. M. ngahatoeranan anoe kaoengel di loehoer, aos deui, ladjeng oerang wangsoelan sareng saroengsoem koe anoe bade ditjarioskeun ajeuna, soepaja langkoeng atra pisan.

Noe disebat Tarekat Naqsjabandie nja eta Tarekat anoe digelarkeun koe Sjech Bahaoeddin Naqsjabandie.

Noemoetkeun silsilahna noe kaoengel dina kitab Madjmoe'ah Oesoel Cholidiah Naqsabandijah kieu:

(مجموعة الرسائل على اصول الخالديه الضيائيه المجدديه النقشبنديه).

Asalna ti K. N. Moehamad s. a. w. ditoeroenkeun ka S. Aboebakar, toeloej ditoeroenkeun ka S. Salman, toeloej ditoeroenkeun ka S. Kosim b. Moehamad Aboebakar, toeloej ditoeroenkeun ka S. Dja'far Sidik, toeloej ditoeroenkeun ka S. Toifoer Aboe Jazid B. toeloej ditoeroenkeun ka S. Aboe Hasan Charkoni, toeloej ditoeroenkeun ka S. Aboe 'Ali Farmadi, toeloej ditoeroenkeun ka S. Joesoef Hamdani, toejoej ditoeroenkeun ka S. Abdoelchalik Goedjdoewani, toeloej ditoeroenkeun ka S. Arief, toeloej ditoeroenkeun ka S. Moeh. Andjir Fagnawi, toeloej ditoeroenkeun ka S. Baromatni, S. Albaba, S. Amir Koelal, S. Sjah Naqsjabandie, S. Alaoeddin Attor, S. Jaqoeb, S. Moehamad Zahid, S. Moehamad Darwisj, S. Chowadjaki, S. Baqie, S. Ahmad Faroeqie, S. Ma'soem al Moe'tasom, S. Saefoeddin, S. Moehamad Noer, S. Madzhar, S. Abdoellah Dehlawi, S. Ainoel Hakam, S. Abdoellah Maki, S. Soelaeman Krimi, S. Isma'il, S. Soeleman Zoehdi Naqsjabandie noe ngarang eta kitab dina taoen 1298.

Dina silsilah² teh sok aja djenengan anoe teu sakaroepa, eta teh sababna doea roepi: I sok aja 1 sjech anoe kagoengan doea-tiloe djenengan, II sok aja 1 sjech anoe meunang idjazah ti 2-3 goeroe.

Ilmoe tarekat diseboetna elmoe sodoer علم الصدور tegesna elmoe anoe digelarkeunana teu kalawan kitab, tapi koe talqien bae (تلقين)، koe ditjaritakeun, toeloej koedoe dilampahkeun; ari elmoe sedjen diseboetna علم السطور tegesna elmoe anoe dibedjer-beaskeun dina kitab.

Anoe pangheula-heulana noe ngatoer elmoe tarekat didamel kitab djenenganana S. Djoenaedil Bagdadi anoe poepoes dina taoen 297.

Tarekat teh roepa² saperti anoe kaseboet dina kitab Alwatzikotoel wafijah (الوثيقة الوفية).

1. Tarekat Sadat Alawijah.
2. „ Djoenediah.
3. „ Gozaliah.
4. „ Kodiriah (sanes Kadariah) (eta mah sasar).
5. „ Abi Madjan.
6. „ Sjadzilijah.
7. „ Soehrowardiah.
8. „ Rifa'iah.
9. Tarekat Kazroeniah.
10. „ S. Ahmad Badwi.
11. „ S. Oemar Farid.
12. „ S. Naqsjabandi.
13. „ Cholwatiah.
14. „ Ibnoel Arobi.
15. „ Kosasiah.

Rosa keneh anoe teu kaserat.

M. a.
(Samboengeun).

# LELESON.

Memeh oerang balitoengan,
dina poë panoengtoengan,
hade itoeng koe sorangan,
dina memeh s a s a r e a n.

— ASMARANDANA —

1. Djaga dina poë ahir, sabada doenja kiamah, sakabeh mahloek jang Manon, baris dihisab amalna, polahna keur di doenja, tegesna lakoe m o e r o e g o e l, ditimbang djeung noe h a d e n a.

2. Di dinja baris diwintjik, moal aja noe kaliwat, gawe hade gawe goreng, dibatja pajoeneun oerang, oerang teu bisa nolak, sabab make saksi tjoekoep, njeta anggahota oerang.

3. Dina kitab geus diwarti, sadajana anggahota, barisa ngomong perlente, njaritakeun lakoe peta, soekoe leungeun djeung mata, djaga mah di alam itoe, djadi moesoeh oerang njata.

4. Moen oerang geus sidik boekti, natrat kateranganana, keur di doenja gawe goreng, naraka bagianana, ngagolak matak gila, sabalikna lamoen aloes, digandjar koe soerga endah.

5. Sangkan djadi moeloes loeis, salamet oerang dihisab, noe bakal djadi moesoeh teh, djaga di alam aherat, kabeh anggota oerang, mimitina tina soekoe, pengkoran 'tong asa-asa.

6. Mata 'tong sina ningali, leungeun kedah dikengkongan, tjeuli toetoep sina torek, soengoet oelah sina lisan, koedoe siksa ajeuna, soepaja engke di ditoe, henteu ngabahjakeun oerang.

7. Nanging oelah lepat harti, dipengkoran dikengkongan, oelah lisan sina torek, ka soegri barang larangan, njeta tjegahan sara, ngoepat djeung lakoe teu oeroes, kabentji jang Maha Soekma.

8. Ari ka soegri noe betjik, anoe dipoedji koe sara, kedah pisan soson-soson, soekoe pandjangkeun lengkahna, leungeun oge pandjangan, mata tjeuli boeka koedoe, sangkan awas kakoepingna.

9. Sapalihna noe maparin, nasehat soepaja bagdja, dimana oerang rek sare, koedoe ngahisab sorangan, lakoe 'na poë eta, ti neut hoedang waktoe soeboeh, nepi ka rek sasarean.

10. Lamoen koe oerang kapanggih, poë eta njorang salah, njorang larangan Jang Manon, harita toeloej pertobat, handjakal noe pohara, tapi dosa pada mahloek, kosad sasadoe isoekna.

Atm.

## KONGKOER AMAL MA'ROEF.

*Ti awit dinten ieu pisan Directie A.M. ngadamel kongkoer Amal Ma'-roef, kanggo saoemoemna para ahlina soegri noe tjinta, noe welas noe asih deudeuh sareng tineung ka A.M.*

*Pipahlaeunana moal dikelas-kelas, moal diwidji-widji, asal njoemponan bae kana katetepanana, rata .. . . .sadajana kenging pahla atanapi gandjaran anoe sami noemoetkeun sakapalajna.*

*Demi anoe bakal nampi pahla teh nja eta anoe kenging kongkoerna.:*

*A. Saha$^{2}$ anoe jasa sareng kersa maparin langganan Al-Moe'min seueurna limaan (lima abonnes anjar) dihatoeranan hidji kitab.*

*B. Soegri noe maparin 10 abonnes, kenging pahla 2 kitab; 15 abonnes, kenging 3 kitab sareng saterasna, noemoetkeun titikelanana bae.*

*Doepi kitab-kitabna nja eta sakoer noe diitjal sareng kenging pesen ka-Administratie A.M., sapertos: Minhadj kahidji, kadoea, kitab hikmatna Islam, panoetan agoeng, pahlawan Islam sareng noe sanesna.*

*Enggal, enggal, tjoemponan sakedahna.*

*Hormat pangabaktosna,*

*Directie A. M.*

## PABETEKAN.

### PARABOT TOELIS.

Dina waktoe kertas tjan aja, noe sok dipake toelas-toelis koe bangsa Arab teh nja eta koelit djeung lalamakan. Tapi sakapeung sok naroelis oge dina toelang djeung kakaian.

Barang tanah Mesir ditaloekkeun, bangsa Arab mimiti sok naroelis dina daoen boerdi (bangsa daoen lontar lamoen di oerang mah). Dina djaman karadjaan Banil Abbaas (Abasieden) oerang Arab mimiti naroelis dina kertas, lantaran kaom Moeslimin geus mimiti barisa njarieun kertas toelis.

Pabrik kertas noe mimiti diadegkeun koe oerang Islam nja eta di kota Bagdag djeung Damaskus. Teu lila oemmat Islam noe araja di Andaloesie (Spanjol) ngaradegkeun pabrik kertas. Nja ti dieu oerang Europa mimitina dialadjar njieun kertas.

Ari njarieunna mangsi nja eta sok tina areng noe meunang ngalemeskeun, toeloej ditinjoeh koe pangrapet anoe entjer pisan.

Ari njarieun kalamna, nja eta sok tina awi, tjara di oerang bae.

### DOEIT ISLAM NOE MIMITI.

Noe mimiti njitak doeit di kalangan Islam nja eta Bagenda Oemar dina taoen ka dalapan belas tina Hidjroh. Dina beulah katoehoe ditoelisan لا اله الا الله djeung djenengan Bagenda Oemar di handapna. Dina beulah noe hidji deui ditoelisan lafad الحمد لله محمد رسول الله.

Samemeh aja doeit noe didamel koe B. Oemar, noe sok dipake koe oemmat harita nja eta doeit Persi dj. Roemein.

### QOER-AN DINA KOELIT OENTJAL.

Di Museum Arab di Mesir aja hidji Qoerän noe ditoelis dina koelit oentjal. Ieu Qoerän kapendakna di Masdjid Amr bin Aas, nja eta hidji masdjid noe mimiti diadegkeun di tanah Mesir.

Gedena ieu Qoerän tiasa disoesoeroep djeung dimanahan koe para maos sadaja.

Model, sanes!

T. J.

## KAGEGELAN.

— KINANTI. —

I. Al-Moe'min tjekap saestoe,
lapang kangge mikir ilmi,
moegi-moegi sadajana,
oemat Islam sami-sami,
mitjinta kana agama,
ieu koe djalan Al-Moe'min.

II. noe njebar sagala ilmoe,
sareng tjekap henteu awis,
oepami oerang langganan,
babari teu njiar tebih,
oentoeng ilmoe dikiriman,
roepi-roepi noe kapanggih.

— ASMARANDANA. —

III. Kantoen oerang mikir-mikir,
oelah tjalik teu karoehan,
Al-Moe'min aos sing etjes,
Djalan kangge ka aherat,
oelah doegi ka sasar,
ngilari djalan teu poegoeh,
al-Moe'min baris noeloengan.

IV. elmoena pepek toer gampil,
diaos koe noe diadjar,
insja Alloh gampil ngartos,
Tjobi maroendoet langganan,
iraha 'ge tiasa,
sakitoe abdi mihatoer,
agoeng hapoenten sadaja.

V. neneda sakali deui,
dihampoenten kalepatan,
abdi teh roemaos bodo,
wantoening ti pasisian,
osok tjampoer basana,
estoe basa pabalioet,
tawisna abdi poen Achmad.

Wassalam

Lgno. 2760.






(Nadruk verboden).

### NABI DJEUNG ROSOEL.

Ti antara manoesa, Goesti Alloh geus milih hidji golongan, soetji ati, djembar akal, bersih lahir djeung batin, sampoerna tingkah lakoena, pikeun tjonto toeroetaneun.

Anoe dipilih kana eta pangkat, sarta ditoeroenan sjari'at, anoe diwahjoekeun koe Alloh ka andjeunna, eta diseboetna „Nabi". Lamoen dipiwarang nepikeun eta sjari'at ka oematna, nja diseboetna „Rosoel" (oetoesan). Tegesna: Nabi anoe dioetoes koe Alloh Ta'ala.

Anoe djeneng rosoel teh koedoe anoe beunang dipertjaja, sabab pirakoe Goesti Alloh miwarang djalma anoe teu beunang dipertjaja. Djeung koedoe walagri salirana, oelah aja tjatjad atawa panjakit pikagilaeun batoer, sabab moen aja tjatjad atawa panjakit kitoe, tangtoe moal kaimpoengan koe djalma rea. Djeung koedoe bener sagala tjariosanana, sabab pirakoe Goesti Alloh ngoetoes djalma gede bohong. Djeung koedoe teroesterang, oelah aja noe disoempoet-salindoengkeun sakoer anoe koe Alloh dipiwarang ditepikeun ka oematna, sabab pirakoe Goesti Alloh ngoetoes djalma salingkoeh.

Sakitoe sipat$^{2}$ noe wadjib ajana di Rosoel.

Sadjaba ti eta mah tjara manoesa biasa bae, sok dahar leueut, rangkepan (lakirabi), teu damang dikaniaja koe batoer, malah sok aja oge noe ditelasan koe noe dolim. Tapi sadjeroning kitoe, diraksa tina sakoer anoe ngoerangan kana martabat arandjeunanana.

Benerna pangakoeanana hidji nabi jen andjeunna oetoesan Alloh, kanjahoanana tina roepa$^{2}$ tjiri, roepa$^{2}$ alesan djeung katerangan anoe mere kajakinan jen bener andjeunna oetoesan Alloh, sakoemaha noe rek diterangkeun engke dina njaritakeun karosoelanana K. N. Moehammad s.a.w.

Eta tjiri$^{2}$ dikoeatan deui koe Goesti Alloh koe roepa$^{2}$ kaanehan djeung roepa$^{2}$ kadjadian loear biasa, matak helok, sarta loeareun pangawasa machloek. Nja eta anoe diseboet moe'djizat tea.

Djadi hartina moe'djizat teh kieu: hidji kadjadian loear biasa, saloehoereun pangawasa manoesa, beh ditoeeun kakoeatan machloek, tembongna ti hidji lalaki anoe ngakoekeun jen andjeunna oetoesan Alloh Ta'ala.

Moe'djizat noedoehkeun kana benerna eta nabi. Sabab moestahil Goesti Alloh ngadamel eta kadjadian loear biasa pikeun ngoeatan pangakoean hidji djelema, oepama manehna bohong. Da ngoeatan pangakoean anoe bohong teh saroea djeung ngabenerkeun ka noe bohong. Ari ngabenerkeun ka noe bohong tea saroea djeung ngabohong, ieu moestahil

## SAKOLA OELIN.

(Fröbel-onderwijs).

Koe perantawisan ieu serat kabar, ngahatoerkeun pinten² noehoen ka Djrg. ALKA istri, sarehna parantos miwoelang poen anak, Koerniasih Bratamihardja, di boemina dina salebet ± 5 sasih, kalajan hasil anoe teu kinten matak soegemana. Dina salebet waktos anoe sakitoe sakedapna teh, sanes bae seueur katiasana dina goembar-gambar sareng njieunan tjotjoöan tina kertas, namoeng ngomong basa Walandana dina tjatjampoeran sareng babatoeran moeridna (sapalih poetra² Walanda) parantos djalan pisan, henteu raga-rogo.

Moega² hasil noe sakitoe saena teh kanggo saterasna, sareng maroerangkalih noe sanes noe joeswana antawis 4 sareng 6 tahoen pada sami tiasa nampi piwoeroek noe sakitoe saena.

Talangäkar Juli 1939.

K. Bratamihardja.

ka Alloh Ta'ala. Ana kitoe dimana tembong moe'djizat, sarta dibarengan koe pangakoean nabi, tetela jen Goesti Alloh ngabenerkeun kana eta pangakoean.

Demi sihir djeung sabangsana, eta mah teu djaoeh ti pangawasa djeung kakoeatan manoesa, teu bisa disaroeakeun djeung moe'djizat.

Oenggal² nabi kagoengan moe'djizat. Demi roepana eta moe'djizat, biasana, noeroetkeun kaajaan hidji² djaman. Djaman Nabi Moesa 'a. s. oesoem elmoe sihir, nja andjeunna dipaparinan hidji moedjizat anoe siga sihir, tapi lain sihir, lain tipoean. Andjeunna (K. N. Moesa) soemping ka radja Mesir, anoe harita diseboetna Fir'aon, nerangkeun jen andjeunna oetoesan ti Alloh Ta'ala, djeung ngadjak ka Fir'aon soepaja iman ka andjeunna. Demi moe'djizatna anoe noedoehkeun kana kabeneran andjeunna pirang²; ti antarana nja eta andjeunna kagoengan hidji iteuk, lamoen dialoengkeun bisa djadi oraj. Kangdjeng Nabi Moesa koe Fir'aon diadoekeun djeung toekang² sihir anoe barisaeun ngaroepakeun tambang djeung iteuk djadi siga oraj. Tapi maranehanana eleh. Eta tambang² djeung iteuk² anoe siga oraj teh dihakan koe oraj Nabi Moesa anoe harita keneh djadi deui iteuk. Toekang-toekang sihir gantjang iman ka Nabi Moesa 'a.s., sabab maranehanana bisa ngabedakeun antara sihir djeung lain sihir. Iman maranehanana katjida koeatna, nepi ka soeka disangsara koe Fir'aon nepi ka paraehna manan daek kaloear tina agama soetji.

Nja kitoe deui K. N. Isa 'a.s., dioetoesna dina djaman oesoem elmoe doktor, nja andjeunna dipaparinan hidji moe'djizat anoe njaroepaan kana kadoktoran, tapi loear biasa, nja eta iasa ngahiroepkeun deui anoe geus maot mangpoeloeh-poeloeh taoen, malah mangratoes-ratoes taoen, kalawan idin Alloh Ta'ala, djeung rea-rea deui djaba ti eta.

Ari K. N. Moehammad s.a.w. dioetoesna dina djaman kaboedjanggaan. Harita di nagri Arab mangpirang-pirang boedjangga ahli basa. Nja andjeunna dipaparinan hidji moe'djizat anoe ngelehkeun sakabeh boedjangga ahli basa, nja eta Koer'an, anoe kaaloesan basana henteu bisa ditoeroetan koe boedjangga saalam doenja. Djeung rea deui djaba ti eta.

Samboengeun.

## TOETOERAN TASAOEF.

Samboengan A. M. no. 24.

— — — — — — — — —

Anggahota kalimana anoe koedoe didjaga-djaga teh nja eta hate; hate teh ti pajoen parantos ditjarioskeun jen djalma teh bisa moelja, bisa hina koe doea roepa barang, koe doea roepa anggahota anoe katjida laleutikna nja eta hate dj. letah.

Hate teh hidji anggahota anoe pangsoesah-soesahna dibeberesna, pangdeukeut-deukeutna kana tjilakana, pangperloe-perloena dititenanana, lantaran hate teh tempat paningalina G. Alloh, saperti timbalan Rosoeloelloh s.a.w.:

إِنَّ اللهَ لَا يَنْظُرُ إِلَى صُوَرِكُمْ وَلَا إِلَى
أَبْشَارِكُمْ وَإِنَّمَا يَنْظُرُ إِلَى قُلُوبِكُمْ

Hartosna: „Saenjana Goesti Alloh tara ningali kana roepa maraneh atawa kana pakoelitan maraneh, tapi ningalina teh kana hate maraneh."

Koe lantaran hate tempat paningali G. Alloh, sawadjibna eta hate koedoe diraksa, didama-dama, diberesihan dj. diapikan, oelah nepi ka kadjadian dimana ditingali koe Andjeunna aja kokotor, atawa aja kaa'eban anoe matak djadi koetjiwa ka noe ngampihan eta hate, sedeng G. Alloh mentjrongna kana hate teh saendeng-endeng teu aja kandegna kalajan teges teu aja pisan noe kaliwat sakoer noe aja di dinja seloek-beloekna, tektek bengekna teu aja pisan noe kalangkoeng teu aja pisan noe teu katingali, saperti pangandika Andjeunna dina Qoerän:

يَعْلَمُ خَائِنَةَ الْأَعْيُنِ وَمَا تُخْفِي الصُّدُورُ

Hartosna: „G. Alloh oeninga kana raratreretna panon anoe ngandoeng karinah chianat djeung oeninga kana barang² anoe disoempoetkeun koe hate."

Koe ieu ajat oerang beuki koedoe ati-ati bae ngangon panon djeung ngomehate teh, bok bisi aja rindat noe nirtja, atawa aja kereteg anoe teu pantes, noe achirna matak tiwas kana awak.

Tapi aneh kabina-bina kaajaan si awam sakitoe geus njahona, jen Goesti Alloh ana ningali teh lain kana beungeut lain kana awak, tapi kana hate, tapi ari noe diome dihade-hade teh bet beungeut djeung badan bae, boeoek teu paja gondrong da sieun aja noe mojok, geus bodas oge dibelaan dipoelas, da sieun katawar, teu loemrah oge lalaki diwedak, diwedak, da hajang bodas.

Kawasna kadjeun teuing katawar koe G. Alloh mah soepaja oelah katawar koe djalma bae; mani siga kitoe, da boektina ari hate mah diantep bae sina bobolokot koe kokotor, sina leubeut koe geugeuleuh, toer ranggem koe kaa'eban, estoe teu pisan dipirosea. Oge hate teh diibaratkeun hidji radja anoe katjida ditoeroetna koe rajat-rajatna, anggahota sedjen ibarat rajatna, kabeh anggahota noeroet kana kahajangna hate, koemaha bae dipakihikeunana koe hate, tangtoe noeroetna.

Barang tangtoe katjida, dimana-mana radja adil, bageur, tangtoe rajatna djembar, nagarana hardja, djeung sabalikna dimana radja dolim, rajat djahat, nagara ngoerindang.

Timbalan Kangdjeng Nabi s.a.w.:

إِنَّ فِي الْجَسَدِ مُضْغَةً إِذَا صَلَحَتْ صَلَحَ
الْجَسَدُ كُلُّهُ وَإِذَا فَسَدَتْ فَسَدَ الْجَسَدُ كُلُّهُ
أَلَا وَهِيَ الْقَلْبُ

Hartosna: „Saenjana dina badan djalma teh aja sakoempel daging, dimanamana beres eta sakoempel daging tea, beres sakabeh badan, djeung dimana-mana roeksak (djahat) eta barang, roeksak sakabeh anggahota (badan). Nja eta, eta sakoempel daging teh hate boektina."

Oerang teraskeun deui إن شاء الله.




(Samboengan A. M. No. 25).

— — — — — — — — —

MENDEMNA MAJJIT.

Saenjana mah mendem majjit teh koe asal boeni oge tjoekoep, ngan koedoe ngaraksa kana djahatna sasatoan anoe garalak, djeung ngaleungitkeun kana angseuna. Demi afdolna mah djerona teh koedoe sadedeg djeung sasikoe sarta make sangkeredong kitoe oge lamoen taneuhna teu moeroehmoej.

Djaba ti eta wadjib majjit teh koedoe disangigirkeun bari sanghareupkeun ka qiblat, soenatna dina njangigirkeunana koedoe kana gedeng noe katoehoe (njangirah ngaler).

Sabada rengse ngoeboer soenat 'qoeboeranana ditjitjian tjai atah bari diawoeran seuseungitan tina warna kekembangan, teroes ditalqinan kitoe oge lamoen majjitna geus baleg.

FAIDAH.

Lamoen ngoeboer memeh dimandian, atawa poho teu disanghareupkeun ka qiblat, atawa aja barang noe kakoeboer, atawa deui majjit awewe boga kakandoengan sarta bisa djadi pihiroepeunana, wadjib dibongkar deui koeboeranana.

Nja kitoe deui teu aja halanganana ngali koeboeran, keur ngoeboer majjit anoe anjar, lamoen majjit noe ti heula katimbang geus antjoer pisan djadi taneuh. Ngoeboer doea majjit dina hidji koeboeran haram hoekoemna, iwal lamoen waloerat boh koe heureut tempat atawa rea anoe maotna.

NJEUNGTJEURIKAN MAJJIT.

Njeungtjeurikan majjit ti samemeh djeung sabadana maot, meunang, ngan bae haram lamoen tjeurikna tarik, bari njosoëh pakean atawa bari nepakan pipi. Moega sing aremoet.

NGALAJAD.

Soenat ka oerang ngalajad ahlina majjit boh samemeh dikoeboer atawa sabadana. Demi lilana waktoe ngalajad, tiloe poë, kitoe oge lamoen anoe ngalajad djeung anoe dilajad aja di tempatna, lamoen kabeneran keur njaba mah iraha bae, sadatangna ti panjabaaan.

Ari petana ngalajad, moenggoeh agama mah koedoe ngagegerah ka anoe jad teh, sarta nganasehat koe migawe kasobaran, kalawan diterangkeun fadilahna djalma sobar, teroes ngadoe'akeun ka majjit moega sing dihampoera dosana koe Alloh Ta'ala.

Aloesna koedoe ngoetjapkeun ka ahli majjit:

أَعْظَمَ اللهُ أَجْرَكَ وَأَحْسَنَ عَزَاءَكَ وَغَفَرَ لِمَيِّتِكَ.

(Samboengeun).

Md. S. Al-Qoerowi.

## Pangaweroeh-kasehatan.

Samboengan A.M. no. 23.

— — — — — — — —

TAREKAHNA NAPAS.

Tingali deui nasehat² dina A.M. no. 23 - 24. Ajeuna ditambih deui nasehat, jen djabi ti milari tempat noe sae hawana teh kanggo ichtiar kasehatan badan, noe patali kana napas, aja deui tarekahna koe ngatoer prakna ambekan.

I. a. Di pirang² djalma, langkoeng² noe hiroepna kalawan koedoe rea tjalik, atawa noe teu pati rea gerak badan di tempat² noe lapang, loeas, kajaning golongan panggawe kantor², panggawe di djero fabriek², sareng sabangsa kitoe, napasna teh kirang sampoerna, teu tjoempon sakaperloeanana.

b. Ari bajah teh didjadikeunana kalawan mangjoeta-joeta bola² lalemboet, noe karosong sarta bisa kemboeng-kempes tjara bal karet noe ditioep-dikenjot. Samangsa bola² teh karemboeng, bajah teh beukah, sarta bola-bola noe karosong tea ngenjot hawa ti loear, make djalan iroeng tea, sareng sabalikna. Lamoen bajah teh kirang beukahna, tangtoe napasna kirang pesat, sarta tangtoe rea bola² noe teu kaeusian koe hawa noe aboes tina iroeng tea (oxygenium noe dipiboetoeh tea).

Nja kitoe deui, koe lantaran kendor beukahna bajah, atoeh getih tina djadjantoeng teh kirang kakenjotna kana bajah. Koe margi kitoe, atoeh tangtoe ngan saeutik getih noe narima oxygenium, noe aboesna ge ngan saeutik deui, sarta anggahota² badan tangtoe kakirangan koe dzat oxygenium noe sakitoe dipiboetoehna tea. Geus tangtoe teu sehat badanna eta djalma.

Pikeun djalma² noe karitoe perloe sawaktoe-waktoe ngahadja ngadamel ichtiar pikeun njoekoepkeun napasna.

II. Ari pikeun djalma² noe rea gerak badan koe gawe badag di lapang² mah, saperti pagawe² kebon di onderneming², toekang tani noe sering matjoel di sawah-sawah atawa hoema², djeung djaba ti eta, poegoeh geus bakoe sapopoëna koe lantaran pagaweanana noe matak mawa keras napas, teu perloe ichtiar njoekoepkeun ambekan deui. Dina gawe badag kalawan anggahota badan, eta matak leuwih lega beukahna bajah dj. dada, sarta teu kalawan dihadja deui, tangtoe napasna koe maneh djadi langkoeng djero, djeung langkoeng rea ngisepna oxygenium, sarta langkoeng rea galona djeung getih; anggahota² badan tjoekoep meunangna pangaboetoehna. Tangtoe sehat djalmana.

III. Ari napas teh poegoeh ge geus ilahar, teu kalawan dihadja diingetkeun didjieun deui, eta mah hidji kalakoean noe bakoe saban saat, nja eta pikeun djalma noe geus sawawa rata² kira-kira antara 16 djeung 20 kali di djero saminoetna; pikeun baroedak leuwih rea bingbilanganana. Tapi ari teu njoemponan mah kana kaperloeanana, nja perjogi bae dihadjakeun diatoer pikeun njoekoepkeun noe teu sampoerna tea. Ari tarekahna tjenah noemoetkeun ahli kasehatan mah kira-kira kieu:

A. Waktoe isoek-isoek.

Neangan tempat noe loeas toer hade hawana tea.

Nangtoeng adjeg, soekoe doeanana adekkeun, peupeuteujan rapetkeun kana gigirna dada kentja-katoehoe, asta doeanana atjoengkeun ka hareup, ramo-ramona keupeulkeun, dada pendelingkeun ka hareup, beuteung tarik ka djero.

a) 1. Halon sarta djero narik napas, kira² samatjaeun لاَ اِلَه, bari diemadkeun dina لاَna kira-kira 4 harkat mah.

2. Toenggoe sakedap, kira-kira samatjaeun سبحان الله.

3. Kaloearkeun kalawan halon sing nepi ka seep pisan, kira² samatjaeun اِلاَّ الله, bari rada diemadkeun dina اللهna sakira-kira nepi ka seep bae.

4. Toenggoe deui kira² samatjaeun سبحان الله وبحمده.

Geus kitoe balik deui narik napas tjara tadi, meunang 4 kali.

b) 1. Kalima kalina dina narik napas langkoeng pandjang, oepamina kira-kira samatjaeun لاَ اِلَه اِلاَّ الله noe samistina bae.

2. Nahanna di djero, saperti tadi bae.

3. Ngaloearkeunana oge rada pandjang, kira-kira sa لاَ اِلَه اِلاَّ الله tea.

4. Toenggoena napas deui tjara tadi bae. Geus kitoe balik deui narik napas tjara tadi, meunang tiloe kali.

B. Waktoe peuting, memeh sare (saena di loear, di tepas oepamina).

Ebog nangkarak sing loegina, oelah aja papakean noe karentjeng, oelah aja anggahota badan noe katekoek atawa katindihan.

a) Napasna saperti noe ditjaritakeun di loehoer dina sub A. a) bae, meunang 4 kali deui, sing rata - sami sareng halon - djero.

b) Ti napas noe kalima kalina kedah ditambihan, nja eta sanggeus narik napas pandjang, toeloej hawa di djero boelakbalikkeun tina dada kana beuteung, kana dada deui kana beuteung deui (3 kali). Kakara dikaloearkeun pandjang. Kitoe bae meunang 3 kali deui.

Koe djalan kitoe tjenah matak ngabinasa binih panjawat; lamoen noe teu damang sok tereh tjageur.

IV. Saoer oelama noe loehoeng: kedahna saban napas djadi ibadah, nja eta kedah kaeusian koe dzikroelloh. Wallohoe a'lam.

Insja Alloh baris aja terasna.

Salamna poen

Tohir S. a.



Aboeja mah tara ngabandoengan anoe moeskil anoe iskal, lantaran tempona ngan oekoer ka kolong tea, noe kitoe bae noe goelar-goler njantong kana panon, ngarah teu loba oeroesan.

Kamari ieu mah Aboeja teh laladjo noe ngoekoer djangkoengna koeda; anoe ngoekoerna goeja-gojona djeung toemamoena teh tjara Aboeja, ana ninggang dina koeda borangan, atoeh sesepak abroeg-abroegan, meh bae soekoena noe noe ngoekoer teh karoempak.

Tina ieu panglaladjoan, Aboeja bisa narik misil, sihoreng teh simana horeng, oelah sok gana$^2$ akar oekoer ka awak batoer, ari teu atjan njaho lilinggeranana mah, da temahna matak tjilaka.

Koe sabab eta, ieu noe rek diwajangkeun koe Aboeja oge, lain oekoeran koeda, oekoeran ihwan, tapi oekoeran Aboeja sorangan, ambeh teu disepak djeung teu disogot, da pirakoe . . . . . Aboeja njogot Aboeja, paling djeung paling oge njogot ninina Aboeja mah.

Eta, Aboeja mah ari kabeneran dina malem Djoema'ah laladjo noe berdjandji — di dieu ngahadja koe Aboeja diseboet „laladjo" henteu „miloe", sabab Aboeja mah, sakoemaha biasa tea bae, teu bisa djeung teu apal „ngengklokanana" — balik ka pabrik teh sok elat pisan, nepi ka aja poekoel 11na, ari taeun . . . . . biasana sare teh poekoel sareureuh kolot (bada isa pisan). Atoeh poegoeh bae asa boga tagihan di malem Saptoena teh, datangka memeh doer isa oge, ari geus nintjak kana sah diisaanana mah, toeloej bae boeroeboeroe „doemeuheus" da hajang tereh$^2$ nganjam boeloe panon, njoesoel roegi kamari.

Sakitoe mohona Aboeja, lamoen soemorang di noe lain biasana, katjida pisan itoenganana. Tapi . . . . . . . moega bararoedak oelah njangka, jen Aboeja tina sagala djihat kitoe lakoena, sok aja bae pilihanana. Saperti kieu, geura!

Lain Aboeja teh geus didisiplin koe Saehoena, jen Aboeja koedoe dawam, noe sadawam-dawamna, dina saban$^2$ sapoë sapeuting koedoe ngawadjib lima kali? Komo weee . . . . . eta teh koe Aboeja mah ditjangreud pageuh pisan. Tapi kamari, sadjeroning Aboeja daroerot tea, henteu bisa eta teh loba pisan waktoe anoe ngan oekoer dihormat koe Aboeja teh. Alhasil djeung pendekna tjarita mah, ngaroeksak biasa Aboeja teh, sarta koedoe itoenganana tjara tadi, djeung koedoe ngarasa roegina. Ieu karoegian teh koedoe boeroe$^2$ disoesoelna djeung digantianana koe qodo, da roegi tea lamoen sontak teu ditambal, soëh teu dikapoetan mah, lain kitoe baroedak!?

„Bener, kitoe!" tjek Aboeja oge „lamoen Aboejana geus doedoek djeung ngalemah dina hade mah. Ngan orokaja, baroedak maraphoem sorangan, doedoekna djeung ngalemahna teh lain dina noe kitoe Aboeja mah, tapi biasa tea bae dina barang pagoletak, pasolengkrah pisoeloeheun naraka, saoer adjengan tea mah."

Gantjanging tjarita, baroedak, sanggeusna Aboeja leupas tina daroerot, bet kana eta karoegian teh, teu ngarasa roegi djeung teu hajang digantian, anggoer mah dipopohokeun. Da boektina, masing inget oge kana roegi tea dina waktoe ngawadjib, bet hare-hare bae. Komo eta mah, lamoen dina keur ngawadjib doemeuheus tea, ngadenge si nini kelentrang-kelentreng djiga aja noe disadiakeun djeung dibereskeun, tjeuli Aboeja teh mani geus rebing-rebing bae. Djadjaoeheun kana hajang ngadobel pikeun njoesoel roegi tea, noe keur dipadjoe oge teges dispoed-spoed, da hajang geura gok dj. eusi batok. Sabadana tjoengas-tjengos djeung goera-giroe tea, dina rek dioekna njanghareupan dadahareun teh, bet heula leungeun kana alas, manan birit kana koelit domba. Neureuj goera-giroe, hoeap sagede-gede tjangkoedoe, perdjalanana koeat-keot da pasedek-sedek, nepi ka dada diteumbagan koe peureup, soepaja tereh ngaliwatna kana goepit tikoro, diinoeman bari tjeklak-tjekleuk.

Sagala noe diasoepkeun karasa ni'mat, da mamajoe tea. Koe Pangeran teu aja kaisin, kandel koelit beungeut, sakitoe di pajoeneunana.

Geus kitoe nasib Aboeja, ari kana solat mah bet teu daekeun mamajoe. Iraha bae rek lilirna!?

# Kadjadian$^2$ di nagara deungeun.

## Soal Danzig.

Dina minggoe noe geus kaliwat perkara Danzig mimiti djadi tjarita deui. Asalna telegram-telegram dina s.s. kabar mawa bedja jen Djerman ngirim-ngirimkeun pradjoeritna ka tapel wates Polen. Ti dinja toeloej datang roepa-roepa bedja noe noedoehkeun jen di kota Danzig pamarentahna djeung parte Hitler keur riboet tatahar, sarta djelema-djelema bangsa Djerman ti nagara Djerman ngabroel bae ka eta kota di antarana loba soldadoe-soldadoe. Saenggeus kitoe polisi kota Danzig ditambahan, sarta djelema-djelema partikoelir dibawah pimpinan parte Nasional-sosialis ngabangoen soesoenan satengah militer noe diseboet „Heimwehr".

Soerat-soerat kabar di nagara Inggris, Prantjis djeung Polen riboet pinoeh koe bedja-bedja djeung pamandangan$^2$ tina soal Danzig. Sawareh noelis magar Djerman moal lila deui oge rek ngansloes Danzig dj.r.r.d. Djaba ti s.s. kabar teh gegeden-gegeden eta tiloe nagara noe kaseboet di loehoer oge patjiweuh deui babadamian, njarieun biantara, boh hareupeun rahajat djelata atawa di Bale Rahajatna.

Eusina biantara gegeden$^2$ Inggris dj. Prantjis ngandoeng maksoed jen bakal njoemponan djangdjina saratoes peresen ka Polen dimana nagara noe pandeuri diroeroeg koe Djerman. Dina oenggal$^2$ biantarana gegeden-gegeden Inggris, di antarana Chamberlain dj. Lord Halifax mah sok nerangkeun jen balatantara Inggris ajeuna geus koeat deui, tapi ngoeatan balatantara teh, Inggris mah — tjek eta gegeden-gegeden teh — lain rek njieun poetjoek ti girang, tapi ngadjaga bisi aja nagara noe telenges taladjakna ka nagara-nagara leutik. Babadamian djeung Roeslan oge eta teh euweuh deui kadjaba ti hajang njegah kateu-adilan. Omongan-omongan jen Inggris ngadjalankeun politiek ngepoeng oge koe eta gegeden$^2$ teh disangkal keras pisan.

Sadjeroning kitoe pihak nagara totaliter oge teu tjitjingeun, eta biantara$^2$ teh dikritik koe s.s.k. atawa koe gegedengegeden noe lain loemajan. Lamoen diringkeun mah Inggris teh diigana bae bakal noeloengan dimana Polen diroeroeg, sarta Polen katembong beuki nembongkeun bae kawanina ka Djerman teh, sapedah dihatean koe Inggris djeung Prantjis. Ngan nepi ka ajeuna teu atjan kabedjakeun aja djelema noe dikaniaja, tapi demi pikahariwangeun mah oedara di eta wewengkon teh enja.

## Kaajaan Asia-Wetan.

Nepi ka ajeuna kaajaan di ieu wewengkon teu atjan katjiri aja robahna. Oedara masih tetep kiroeh keneh bae; koe lantaran blokkade teroes didjalankeun koe bangsa Djepang. Hinaan-hinaan ka bangsa Inggris meh oenggal poë kabedjakeunana, anoe ditarandjangan tea atawa noe ditakol beungeutna.

Demi babadamian antara Inggris djeung Djepang di Tokio tina ieu pasal erek teroes didjalankeun, ngan bae ti pihak Inggris ngantjam jen dimana taladjak soldadoe-soldadoe Djepang angger bae telenges ka oerang Inggris tangtoe babadamian moal aja boeahna.

Beuki dieu beuki katjiri bae jen perkara Tionghoa anoe opatan tea mah, noe disangka geus maehan, didjieun djalan pikeun njoalkeun lindihan Inggris djeung Prantjis di Tientsin. Boektina ajeuna mah eta djelema noe opatan teh geus tara kabatja-batja deui; sarta omongan-omongan gegeden Djepangna oge geus noedoehkeun jen noe dipikahajang koe Djepang teh soepaja politiek Inggris

noendjang Sjang Kaisjek ditoenda sarta ka hareup Inggris koedoe digawe babarengan djeung Djepang dina lapangan dagangan. Djaba ti eta ti pihak Djepang dipenta soepaja koempoelan-koempoelan noe toedjoeanana hajang ngaleungitkeun pangaroeh Djepang di Tiongkok, noe njaliara di lindihan Inggris, koe Inggris koedoe dibasmi.

Di kalangan Djepang parasaan anti Inggris beuki njaksrak bae malah bangsa Djepang ajeuna keur meudjeuhna ngasoet oerang Tiong Hoa soepaja ngewa ka Inggris, koe djalan njebar-njebarkeun toelisan djeung njieun arak-arakan anti Inggris.

**Tjita-tjita Inggris.**

Tjita-tjita Inggris tina perkara, njieun „Benteng Demokrasi" tea nepi ka ajeuna tatjan kalaksanakeun malah ketjap „Benteng Demokrasi" tea oge geus langka katjaritakeunana. Lantaranana anoe matak eta tjita² tea teu atjan kadjadian mah nja eta Roeslan, nagara perkosa, teu atjan bisa kaalap hatena koe John Bull. Noe matak ajeuna babadamianana djeung Roeslan koe Inggris beuki digiatkeun, ngan bae boeahna lebeng-keneh. Kamari ieu djol aja telegram ti London mawa, bedja jen perdjangdjian antara Inggris — Prantjis djeung Roeslan moal lila deui oge bakal ditanda. Tapi eta bedja djolna ti pihak Inggris da barang peutingna geus djeboel deui bedja — ieu mah ti Moskou, (iboe kota Roeslan) — mawa tjarita jen teu atjan bisa ditangtoekeun, iraha-irahana pidjadieunana perdjangdjian koe lantaran loba keneh pasal² anoe tatjan rempoeg, sapertina: Roeslan teu pati poeroeneun kana mere garantie ka nagara² Walanda, Swis, dj. Loeksemboerg (Luxemburg).

Koe lantaran Roeslan mah teu pati boetoeh tea koe Inggris geus tangtoe bae eta nagara kominis teh sabisa-bisa narekahan soepaja sakahajangna dikaboel koe Inggris. Demi kapentingan Roeslan anoe gede pisan mah ajana di Asia wetan. Nja ka wewengkon ieu njedekna pabrik² paoesahaan Roeslan teh. Sedeng ajeuna di tapel wates Mongol Loear djeung Mansoeko, sasatna keur perang leuleutikan. Djadi moenasabah lamoen pamenta Roeslan ka Inggris ditambahan koe tina perkara wates Roeslan di Asia wetan.

Morawi.

## KOROPAK.

Djrg. N. Ohing.
Artos f 1.— ti Igno. 2435 kanggo kw. I th. 39 sareng f 0,20.
f 1,60 ti Igno. 2437 (N. Atjang) kanggo kw. I, II th. 39.
Djrg. Mh. Rapei Lgno. 3063.
Artos f 0,60 kanggo Mei, Juni 39.
Djrg. Mh. Sar-an Lgno. 2993.
Artos f 1,60 kanggo kw. II, III, Oct. 39.
Noe teu moendoet teu diwaler.

Adm.




## Pamarentah - Colijn boebaran.

Minggoe kamari ieu dina tanggal 30 Juni dr. Colijn loeloegoe pamarentah (premier) nagara Walanda geus menta eureun djeung sababatoeranana ka Ratoe Wilhelmina tina kapangkatanana. Noe djadi marga lantaranana nja eta antara loeloegoe² (ministers) aja pasalia paham dina keur njieun rarantjang bahroeteng taoen 1940.

Eta pamarentah-Colijn teh didjieunna tina doea golongan: kaom katolik djeung kaom protestan. Pasaliana paham oge nja antara eta doea golongan. Kaom katolik hajang ngaheulakeun ngoeroes noe nganggoer, demi kaom protestan di antarana dr. Colijn, hajang ngaheulakeun meulian alat-alat perang. Boebaranana pamarentah - Colijn dipiheulaan koe kaloearna loeloegoe oeroesan doeit mr. J. A. de Wilde, ti golongan protestan.

Ari kitoe mah sadjeroning pamarentah-Colijn ngawasa oge nja eta ti semet tengah² taoen 1937 (Saenggeusna dipilih „Bale Rahajat" Walanda) di djero koengkoeroengan pamarentah teh ngan pasalia paham bae ngan teu sakoemaha, tapi ajeuna tina oeroesan gede djadi kapaksa koedoe boebaran.

Noe ajeuna dipiwarang, koe radja Wilhelmina njieun pamarentah anjar dr. H. Colijn deui. Tapi nepi ka ajeuna teu atjan aja boeahna koe lantaran koedoe babadamian djeung roepa-roepa gegedoeg parte galede anoe boga korsi loba di „Bale Rahajat". Sabab lamoen pamarentah teu boga balad di Bale Rahajat tara lila oemoerna, da eta tea ari di nagara merdika mah lamoen oesoel pamarentah teu ditarima koe Bale Rahajat atawa di mana „Bale Rahajat" teu panoedjoe kana taladjakna pamarentah, gegeden² anoe ngabangoen pamarentah tea koedoe ngenta kaloear.

Dina waktoe ajeuna noe panglobana balad di „Bale Rahajat" Walanda kaom Katolik (31 korsi tina 100 korsi) djeung kaom Boeroeh (SDAP) 23 korsi. Golongan Protestan oge anoe diloeloegoean koe dr. Colijn kaasoep kana parte gede (17 korsi).

Noeroetkeun bedja pandeuri dr. Colijn nerangkeun jen teu sanggoep njieun pamarentah anjar, djadi koedoe noe sedjen.

(Morawi).

—o—

## Tjopet Senen!

Para maos A.M. oge tangtos parantos aroeninga jen di Pasar Senen (Djakarta) panjakit tjopet parantos njaksrak noe sanes loemajan. Sababaraha poë ti sabarang eta bedja dimoeat dina A.M. aja deui bedja magar loeloegoe eta koempoelan tjopet geus ditangkepan, 17 oerang lobana.

Tapi ari dibasmi sama-sakali mah teu atjan, boektina kamari ieuna oge geus aja deui bae kadjadian tjopet noe katjida telengesna. Hidji njonja keur balandja di Senen geus padoepak djeung hidji djelema. Barang kitoe si djelema tea njoba ngadjewang tas njonja tea, tapi teu beunang. Ti dinja toeloej njonja teh ditondjok taktakna. Koe lantaran ditondjok tea djadi njekel tasna oge teu pageuh, eta noe diarah koe si tjopet teh, atoeh gampang pisan harita mah ngadjeuwang tas njonja teh. Saenggeus beunang tasna, noe dieusi doeit f 15.—, si tjopet tea loempat ngatjir, ari njonjana tjotjorowokan: „Maling, maling". Tapi djelema noe araja mah teu daekkeun noeloengan da sieun tea.

Tah sakitoe kakedjeman tjopet di Senen teh! (Morawi).

—o—

## Ngabeslag boekoe.

Tina perkara boekoe „Dosa-dosa Jesoes" bidjilan Bandoeng koe sawareh anggota Bale Rahajat geus ditaroskeun ka Pamarentah. Koe Pamarentah didjawab jen enja eta boekoe noe kaseboet di loehoer teh geus dibeslag, sarta eta oeroesan masih aja dina djero papariksaan. (Morawi).

—o—

## Para Dermawan.

Pangoeroes roemah pertolongan R.M.P. parantos nampi kalajan kabingahan roepi hadijah artos ti para djrg.² dermawan anoe sami ngersakeun malihara ka fakir miskin anoe dioeroes di roemah pertolongan :

1. Djrg. Oboh, Lemahabang (Simpang) f 0,20
2. Djrg. M. Tanoemadja Haoergeulis f 0,32
3. Djrg. R. Natawisastra Batoedjadjar f 0,40
4. Djrg. R. Natadipoera f 0,20
5. Djrg. R. M. Soeriadiningrat f 0,20
6. Djrg. D. Karta Sondjaja f 0,50

Djoemblah f 1,82

—o—

## Neda rido.

Sarehna poen paman di kp. Tjibogohilir (Plered) wasta Oping (al. Moeh. Soekri bin Hdj. Moeh. Koerdi) dina ping 23 Juni 39 wengi Djoemaah ba'da isa, parantos moelih ka rohmatoellоh, njoehoenkeun rido manah sadaja ahli ihwan A.M., kersa mangmaoskeun fatihah, qoelhoe, falak binnas saridona manah.

## Rapport soesoe boelan Mei 1939.

| Pameresan | Vet-gehalte | Vet-vrije droog rest | Zuur-graad | Rein-heid | Katra-ngan | Kaberesihan |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. Melkerij „Kleinsegoenoeng", Patjet. | 3,5% | 8,82 | 6,4 | Aloes pisan. | Babagianana djeung kaajaanana aloes. | Sedeng. |
| 2. Boerderij „Tjimatis", Tjimatis. | 3,3% | 8,77 | 6,8 | Aloes. | Idem. | Aloes. |
| 3. Melkerij Camoenie, Tjiandjoer. | 3,5% | 8,32 | 5,0 | Sedeng. | Idem. | Sedeng meueusan, |
| 4. Melkerij „de Bron", Gekbrong. | 2,9% | 8,68 | 5,6 | Aloes pisan. | Idem. | Sedeng. |
| 5. Melkerij „Angkloeng", Tjibeber. | 3,2% | 8,88 | 7,2 | Aloes. | Idem. | Rada sedeng. |
| 6. „Valencia - Hoeve", Patjet. | 4,4% | 8,26 | 6,0 | Aloes. | Idem. | Sedeng meueusan, |

Sateu-atjanna nampi noehoen riboe² noehoen.

Wassalam
Lgn. no. 2808.

***

Disoehoenkeun kerna Allohna wireh mertoeana poen adi R. Idjo 1e. klerk A. R. Poerwakarta nami Rd. Bei Karto di Poero Lengkong Madioen, dina dinten Senen ddo. 26 Juni 1939 parantos moelih ka rohmatoelloh djalaran parantos sepoeh bae ± joeswa 75 taoen.

Tina eta disoehoenkeun ridona ka sadajana para maos A. M. moegi kersa maos fatihah, qoelhoe, falak binnas sakawasana ladjeng gandjaranana dihadiahkeun ka anoe kasebat di loehoer.

Ti awalna pribados miwah poen adi R. Idjo sarimbit timpah hatoer noehoen.

Hoermatna Lg. No. 5.

—o—

## Openbare Congres „Perserikatan Oelama Indonesia" di Tegal.

(Samboengan A. M. No. 25).

5. Leerplan dan schema pergoeroean² P. O. soepaja diperdjelas dan diperbaiki, jang agak sesoeai dengan masjrakat. Oesaha ini diserahkan kepada badan Commissie jang terdiri dari Toean-toean K. H. S. Solahoeddin, Djoenaidi, K. H. Aboel Halim, K. H. A. Hamzah dan Yazid Pramoeko.

6. Congres mengangkat P. B. sebagai commissie, oentoek menjelidiki dan mempeladjari tentang pergaboengan perhimpoenan² Islam di Indonesia, agaknja djangan soeka bertjerai berai dan berselisih. Setidak-tidaknja badan M. I. A. I. dapat diperloeas dan diperbaiki.

7. P. O. akan mengirimkan motie dan menoentoet kepada Pemerintah, agar disekolah-sekolah Gouvernement, moelai sekolah rendah sampai menengah atau sekolah tinggi sekalipoen, diperkenankan diberi pengadjaran agama Islam. Adapoen jang mengadjarnja baik dari fihak perhimpoenan² ataupoen boekan, asalkan berahli dalam mengadjar dan mendidik agama Islam.

8. Tentang insigne dan symbool partij dimoefakati, tetapi oentoek mempeladjari bentoeknja diserahkan kepada P. B. Tjabang² P. O. diperkenankan memboeat tjontoh², jang kemoedian diserahkan kepada P. B. Harian.

9. Kepoetoesan² Congres Al-Islam Indonesia jang diadakan oleh M.I.A.I. di Solo, sedapat moemkin soepaja bisa dilakoekan.

(Akan disamboeng).